# Léebi wolof


noona, soxna su Soxar sa yônni ngone su jigéen sa ca biir àll bu dëll ba foofa nga xam ne fa la gaynde yaak bukki ya dekk, di am yaakaar ne ...
MAAM DAAWUA WÀDD

**Njiitug siiwal mi :** Maam Daawur Wàdd
Karce Sancaba ca Yëmbël,
Ndakaaru

**Nitaalkat bi :** Siidi Lamin Daraame

**Ki ko sottiy téere :** A. C. I.
509 Sicap Baobabs
B.P. 5270 Tél : 25-36-37
Dakar – Fann



**Téere bii, tere nanu ku ko sotti ngir di ko jaay walla nga def ci leneen te tàgguwoo ci boroom.**

# LI NEKK CI BIIR TÉERE BII

# UBBITE GI

Benn téere bu ñuy wax Laruus dafa ni, léeb ay nettali yuy soqeekoo cim xel la. Ci Afrig, léeb nekkoon na lu ñu boolewoon ci yarinu nit ñi, ba mën nañoo wax ni ci baax yi la fare. Mën nañoo tëkkale léeb yooyule ak ñag bi ñuy yiire tool bi balaa yàq-yàqa dikk. Moo tax ba Wolof naan: «Xoddeeku ca ba nga lakkleegul (te kat, «fa ndox daan taa, ba tey, boo fa demee fekk fa ay tepp-tepp»). Moo tax léeb wu nekk, suy wone ay rab, walla ay jinne, mu ngiy gaaruwaale nit ki, di ko won yoon yi gëna dëppook nekkin wu yiw ak i moroomam, ak ci biir mbooloo. Tëkkale bi nekkatul rekk am méngaatle ci diggante dëgg gi nit kiy gis ak léeb woowuy niroo ak gént, waaye seenum njaxas.

Ci noonule la wax ji ñuy jëmale ci nit ki di feeñe, ci ginnaaw baat yi ñuy nettalee, di weesu ci gàttal, rab yi walla nit ñi nekk ci léeb wi. Liy tax nit kiy dégg wax joojule jublu ci moom, moo di ni, xeetu léeb wii ñu ngi koy tabaxe ci doxalinu nit ñi. Léeb yooyule mën nañu leena tudde léebi dëggentaan. Xeeti léeb yii dañuy dippi, ca na mu gëna yombe, doxalinu nit ñi. Looloo tax dafay wone ay doxalin, di xarab jikko yu bon, di tagg yu baax ya, di xas i doxalin, di yëglu tam nit ñi. Lii moo waral ba ñu ngi koy tabaxe ci doxalinu nit ñi.

Weneen xeetu léeb wi ñu am, mooy wi ñu mëna tudde léebi kéemtaan. Xeeti léeb yii dañuy fàttali ni xalaat amul ub yemu, di wone mën-mënub nit ci wàllu sos, rawatina luy soqeekoo ci am xel, boole ca di dëfal bëgg-bëggub nit boobu nga xam ne musula deñ, muy fent ak tukki ci seenum xel. Ci léeb yooyule, lu nekka mëna xew. Jumtukaay yi, ak móomin yépp dañuy wax di joqalantey kàddu. Ci gàttal daal, ab lëkkoo mooy sosu ci biir léeb yii. Ba tax na léeb wi dafay niroo ak gént, ba dinay weesu lu ñu mëna gëm ndax li muy wuutee, ci anam yépp, ak li ñuy faral di gis bés bu nekk. Waaye, ci noonule, dinay yóbbu nit ki, génne ko ca àddina , ca fànn ya mu ame per yu nit mënula yéeg, jalgandiku, nekk am pexe, muy tax ba li mënula am ca dëggentaan, di xew ci léeb wi. Léeb yii ñu ngiy jële seenuw sosin ciy ngëm yu nit ñi gëm, yu mëna xew, tey wees xam-xamub ki ñuy wax nit rekk. Mën nañoo tëkkale léeb yile ak gént goo xam ne ki koy génta ngiy xoole, nelawul.

Weneen xeetu léeb wi, mooy wiy jaxase léebu dëggentaan ak wu kéemtaan. Léeb woowule dafay sukkandiku ci dëgg gi, ba noppi di ca njaxas ay pàcc yuy sottal ay xew-xew yoo xam ne, su doon ca dëggentaan, fa la ñuy yem. Ci noonule kon, mu ngi mel ni luy sekki dég bi ci tànk bi, di tax ba léeb wi mëna wal ci biir xew-xew yoo xam ne, bu ci nekka gëna jaaxale sa moroom, ba kera muy jeex.

Waaye, ci léeb yile, yépp li ñu ci wara seetlu mooy jëmoom bi, muy nit ki, léeb waa ngi koy delloosiloo ci am xelam, bokk gu mu bokk ci wàllu lépp li ñu mëna gis ak li ñu mënula gis, li ñu xam ak li ñu ump, di ko fàttali itam, sikkaangeem ak mën-mënug soppeekoom, màggaayam ak ug néew dooleem. Mën nañoo wax daal ni léeb wi, dafa ñuy won sunu bopp, ci sunu doxalinu bés bu nekk.

Ci nii la léeb yi bokkewoon ci yar bi sunu maam yi daan joxe démb, boole ca daan

yaatal xel yi. Kon kat, léeb amoon na ay xarbaax. Lu weesu loolu, daan na dajale nit ñi, ñu wër léebkat bi nga xam ne ku xereñ lawoon, ku xam démb lawoon itam. Léebkat bi, xamoon na na mu waroona doxale ci aw waxin, ci aw jëfinam ya ca gënoona dëppoo ak la mu bëggoon nit ñi gis ko, te dégg ko. Ma ni, jikko yu bari la boolewoon yoo xam ne weesuwoon na rekk doon mëna reeloo nit ñi, ndax, saa su waxtaan wa jeexaan, daan na waxloo nit ña ko teewewoon ba génne ak ñoom la mu ëmboon, ci lu am maanaa ca ñoom. Pénc yooyule, daan nañu daan xumb, ndax i ree, ak mbégte mi nit ñi daan am ca lañu daan feeñale la ëmbuwoon ca léeb yooyule.

Waaw! Ma ni, njàng maa ngi woon foofule. Nit ñooñule, ñu ngi daan jàng ci biir mbégte, ay dëgg yu dul deñ ci àddina. Dëgg yooyule, ñuy waxtaan, diisoo, déggoo, ci biir doxalin wuy feeñal dëgg gi léeb wi ëmb. Du ñéppa mënoona nekk léebkat. Léebkat, ndaanaan lawoon, te li mu daan def, daf ko daan jàng ba mën ko, boole ak jaxasoo bi mu daan jaxasoo ak nit ñi, daan na mujj ba nit dootu ko jaaxal. Ba, saa su tàmbaliwaan aw léebam, ñi muy nettali dañuy dajaloo ci moom, mu nekk leen ñoom ñépp, waaye moom léebkat bi, daawul réere mbir ni ba tey, mooy nettalikat bi. Dooley léebkat bi mu ngi woon dëgg-dëgg ci diggante bi gént gi léeb wi di soppeeku, te mu cay dugal ña koy déglu, ak dëgg gii nga xam ne moom miy léeb mu ngi ci. Léebkat, fentkat lawoon, seetaankat lawoon. Jikko yooyule, ñu ngi koy gis ba tey ci géwél yi nga xam ne ñoo féetoowoon léeb démb.

Waaye, jamano soppeeku na. Am firnde ci loolule, mooy dëggal ni, ñu néew, ci jamano jii ñu tollu, ñoo mëna léeb walla ñooy léebal seen waakër. Ci li ko waral, mën nañu cee lim rajo bi, telewisyoŋ, ak pexe yu bees yi ñëw wàllisi, te falaŋ léeb ci li ñu ko joxul wàll wi mu yayoo, muy daal, sës rëkk yi, ak bëgg-bëggug wone ag silwiise, walla ag ñàkka xam gu sës rëkk yi gëna yokk. Ndax ñu bari, ñu ngi natt seenug bokk ci jamanoy tey jii, ca na ñu gëna mëna wonee na leen seen baaxi maam réere.

Ci sama yaakaar, njuumtee ngi ci loolule, ba moo tax, ngir mëna sàmm wàll wu am maanaa wii ci sunu baax, mu baña réer, ma dugg réew mi, di gëstu, ba bind téere bii, def ko muy sama wàll wu ndaw ci liggéey bi. Sama yéene, mooy fexe ba léeb dellusiwaat ci kër yi, jëlaat wàll wa mu yoroon ci am yar, yarin wu soqeekoo ci sunu baax. Mu ngi war ku nekk ci waar wu yaatu wii, mu bey ci wàllam, ndax su ëllëgee, sunu doom yi baña umple seen baax. Ndax kat, wolof nee na, «Ku wàcc sab and, and boo dem fekk ca seeni woroom», te «Béy, su àndul ak béy ya, ànd ak cere ya».

# NANU WAXTAAN BALA NOO DOOR LÉEB WI

•••••••••••••••••

*Baat yooyu mënoon nañoo doon dàkkentalub waxtaan wiy am ci diggante léebkat wi, ak ña muy léebal, ndax léebkat bi da naan:*
*- Léeboon».*
*Ñu ni ko :*
*- Luppoon».*
*Mu neeti :*
*- Amoon na fi».*
*Ñu neeti ko :*
*- Daan na am».*
*Mu daaldi ni :*
*- Ba mu amee, yeena fekke ?»*
*Gaa ña ni ko :*
*- Yaa wax nu dégg.»*
*Mu neeti :*
*- Waxi tey matula gëm».*
*Mbooloo mi tontu ko :*
*- Sa josa ci raw».*
*Noona léebkat bi ni leen :*
*- Dégluleen bu baaxa-baax, lii ma leen di nettali, ndax mooy tax ngeen di gëna xam àddina bu baax su ëllëgee».*

*Nii la léebkat yi daan tàmbalee, su ko defee, waxtaan wi door. Joqalante ay kàddu, am na ci diggante kiy léeb ak ñi koy déglu. Mën nañoo wax ni ñu ngi ci yoonu déggoo. Waxtaan wi maasale na liy wuutale, gëna jegeel ñi bokkul xalaat, boole ab jotaay ñu jubboowulwoon, afal xel yi ngir ñu ànd ak léebkat bi, dem ci réew yu sori déglu bukki ak lëg, mbonaat ak gaynde, jargoñ ak jaxaay ak leneen ak leneen. Su déglukat bi demee ba léeb wi yóbbu ko, ba mu nekk ca ci xalaatam, bu mu fàtte ni waxoon nañu ko ca ndoorte la, ci kàddu yii : «Waxi tey matula gëm»,*
*ba mu tontuwoon ca : «Sa josa ci raw».*

*Ndakaaru, suwen 1979*
***Maam Daawur Wàdd***

Jenn jigéen dafa ëmboon ba nekk ci weeram. Benn bés, mu doon jàll ci buntu néegam, bunt ba woŋŋ ko ci bopp. Doom ja ca biir ba ni ko:
- Yaay, mas-sa !»



Ba gone ga juddoo ba màgg, ba mata wax, waxul. Mu nekk fa, nekk fa, ba mata bëgg, nekkal la ko gone gu jigéen gu rafet. Benn waay bu tudd Sàmba gis ko, ni da koy takk. Yaay ja tere ko mu bañ, ni bu mënula wax itam dina ko takk. Bi mu ko takkeẹ ba nga xam ni séysi na, ba wara togg njël lu jëkk, Sàmba woo jabar ju mag ja, ni ko:
- Am naa lu ma bëgga def, dinaa dem ba ca digg mandiŋ ma, ma rey fa wépp rab wu ma mëna rey, sangoo deret ja, tëdd fa. Sama doom ju ndaw jii dina ñëw waxsi ni damaa dee. Nangeen ko liyaar kii mënula wax itam».

Ba mu ko defee, mu ànd ak doom ja ca àll ba, rey kooba, sangoo deret ja, doom ja ñëw ni leen:
- Baay daf doon rey benn kooba, kooba ga mbëkk ko. Dee na, mu nga ca Nguy Jéeri».

Séet bi mu ngi ko fekk muy mooñ. Aawo ba, Kumba, daaldi jooy, dem ci séet bi, Ayda, liyaar ko ko. Séet bi jooy ba daanu ca mooñ ga. Ñu daaldi jël ku nekk sag pal, ànd wuti fa Sàmba nekk ca Nguy Jéeri. Ndey ja di bëgga jóg, ñu ni ko:
- Toogal, mag nga, te mu nga ca digg màndiŋ ma».



Ñu daaldi tegu ca yoon wa, di seeti Sàmba. Ñuy dem, di dem, di dem ba génn dëkk ba. Aawo ba

tàmbalee woy, mu nga naan:
- Jóli ŋaay, jóli ŋaay sooy jóli.
Sàmba rëbbi baroom rey kooba,
sooy jóli !
Bàjjoo nga ca ron guy gaa, sooy
jóli !».



Séet bi di riim ci suuf, mel ni ku bëgga wax. Ñuy def noonu, di def noonu, ba àgg ca Nguy Jéeri, tiim Sàmba, mu ni lasar, tëdd, xonx curr ak deret. Jabari Sàmba ju luu ja daaldi ni:
- Jóli ŋaay, jóli ŋaay sooy jóli.
Sàmba rëbbi baroom rey kooba,
sooy jóli !
Bàjjoo ngi ci ron guy gee, sooy jóli !»

Noona la daanoo ca kaw Sàmba ak i jooyam, Sàmba ni bërët, jóg ak deret ja, ni ko:
- Deewuma, dara jotu ma, dangaa juddu, gëna rafet ci kaw suuf, ni doo wax. Waxloo la laa bëggoon, moo tax ma def nii ma def».

Ca la ndaw sa jóge di wax ba fàww.
Léeb doxe fa tàbbi biir géej, bakken bu ko jëkka fóon, tàbbi biir àjjana.

**SAMA YAAY UMMI NJAAY MOO MA KO LÉEBAL**

# KUMBA AMUL NDEY AK GAR GA

Benn janq bu ñu doon wax Kumba, moo nekkoon ak wujju yaayaam, ak doomi baay ji. Moom nag, yaayaam dafa teeloona gaañu. Ba mu ko defee, menn at ndox ñàkk lool.



Yaayaam ju ndaw dem rooti, bàyyi ko fa, moom ak doomi baay ja. Ba mu demee ba ca àll ba, mu fekk fu aw nag dëggoon ab tànkam, mu def xootug ndox, mu di ko ŋacc, di def ci mbàndam, ba ndab la fees. Mu ni:

- Sama ndab li, bu ma ci Yàlla dimmaliwoon ba yokkal ma ko, mu tollu ni barigo bu ndaw !» Yàlla def ndab la yokku, ba tollu ni barigo bu ndaw. Muy ŋaccati, di ca def ba barigo ba fees. Bi barigo bi feesee nag, mënu koo yenu. Mu ni:

- Ndóoyoo ! Ku may yen ?»

Mbott ma ni dott, dott, ni ko:

- Man déy, maa fi nekk, te ku ma yen nga yoole ma».

Mu ni ko:

- Yaw, jàllal, Mënoo maa yen, ndax dangaa gàtt».

Mbott daaldi dem. Mu daaldi neeti:

- Ndóoyoo ! Ku may yen ?»

Tuddumalaa-mbaay ni jalañ, ni ko:

- Man maa fi nekk, te ku ma yen nga yoole ma».

Mu ni ko:

- Yaw, jàllal, dama ni seewa mucc ci yaw, demal».

Mu neeti,

- Ndóoyoo ! Ku may yen ?»

Gar ga ni «Uuŋ !», ca xur wa, ni ko :



- Man déy maa fi nekk, te ku ma yen nga yoole ma».



Mu ni ko :

- Ñëwal, yaw mën nga maa yen, ndax gudd nga, réy nga».

Gar gi ni ko :

- Man, nit lañu may yoole, man nit laa bëgg». Ndaw sa ni ko,

- Dinaa la yoole Kumba Amul Ndey ma ca kër ga».

Gar ga yékkati barigo ba, daaldi koy laajaat :

- Koo may yoole ?»

Mu ni ko :

- Kumba Amul Ndey laa lay yoole».

Gar ga yékkati ba teg barigo ba ca bopp ba, ni ko :

- Kañ laa koy jëlsi ?»

Mu ni ko :

- Dibéer jiiy ñëw, dinanu tëgg gaajo ca dëkk ba. Ñépp dinañu seetaani, te moom itam dina ñëw. Su nu déggee sab dënn, gaajo gi dina tas, ñépp dinañu ñibbi. Waaye moom, Kumba Amul Ndey rekk moo fay des ca pénc ma. Dinaa ko wax baayam, te xam naa ni moom, lu ma wax mu ànd ci».

Ba mu dellusee ca kër ga ba ñu yenni ko, jëkkër ja ni ko :

- Waaw, foo wute ndox mii mépp ?»

Mu ni ko :

- Maa ngi ko wute ca digg màndiŋ ma, waaye ndox déy jafe na, mii ma indi am naa lu ma ci wara waxtaane ak yaw».



Jëkkër ja ni ko :

- Lan la ?»

Mu ni ko :

- Leegi, bi ma demee ba root ndox mii ba noppi, rabi àll yépp, kenn mënu ma woona yen ba gaynde moo génn, yen ma. Léegi nag, Kumba Amul Ndey laa ko yoole, bu dibéer jaa».

Jëkkër ja ni ko :

- Waaw, Kumba Amul Ndey mii nga yoole, yaw, sa doom nag ?»

Mu ni ko :



- Man déy Kumba Amul Ndey laay joxe, duma joxe sama doom».
Baay bi ni ko :
- Loolu déy wax dëgg, warulwoona am».
Jabar ja ni ko :
- Kon déy, ma daaldi tegale samay ndab te dem. Sama ñetti fer yii dootoo ko tàpp mukk ci àddina. Kumba Amul Ndey laa yoole gaynde gi».
Jëkkër ji daaldi sëggal ug doq, wokkatu, xaddamiku, ni:
- Kon déy, nu def noonu nga wax, waaye xam naa ni li mu amul yaaya tax nga yoole ko. Ñu jàpp ci Yàlla, te joxe ko benn yoon».
Ñu daaldi woo Kumba, wax ko ko. Mu daaldi sëgg, jooy, ni baay ba :
- Baay, yaa may seetaan ñu may def lii ?»
Baay ba xool jabar ja, mu xeelu ko, mu sëgg, ni ko :
- Wallaay doom, mënuma ci dara !»
Ca wax jooja, la génne néeg ba. Kumba toog ayubés, su ñu ko wooyee lekk, mu ni :
- Sur naa».
Yaayi jiitle jaa nga ko naan :
- Bu yaboo nga lekk, ndax lii ngay def, du tee gaynde gi lekk la bu dibéeree».
Ndaw sa daaldi dem yéenelu xibaar boobu ca pénc ma. Géwël baa nga naan :
- Kumba Amul Ndey, yoole nañu ko gar gi, dibéer la koy jëlsi ci gaajo gi. Bu gaajo gi demee ba xaaju guddi, gar gi dina ŋar ci wetu dëkk bi, di yëglu. Bu boobaa, bu yaboo ku nekk dellu sa kër yaak sa waakër, te dugg ci seeni néeg tëju. Nu ngi leen di xamal ni képp koo xam ni jéem ngaa fatuwaale Kumba Amul Ndey, gar gi dina tas sa kër. Moom Kumba Amul Ndey, ci pénc mi la ñu koy yeewal gar gi».

Lii la géwël ba doon jébbaane. Fekk booba, ay doomi ndeyi Kumba, ñaari càmmeñam, ñu nga woon Gànnaar di jàng. Ba nga xamee ni dibéer ja jot na, gaajo gaa ngay tëgg; janq jay fecc, di fecc, ba nga xam ni guddi na lool, gar ga tollu ca ginnaaw dëkk ba daaldi ŋar :
- Uuuŋ ! Uuuŋ ! Kumba Amul Ndey, yaw lañu ma yoole».
Waa gaajo ga, muy pecckat ya, tëggkat ya, seetaankat ya, ñoom ñépp ñu ni tasar, ku nekk daw ak say ñoñ, dugg sa kër. Pénc ma ni sendew ci similaak saa, ñu bàyyi fa ndënd ya, seeni dàll, yenn musóor, ay mbaxana, ak Kumba Amul Ndey. Mu ngay yuuxu, di woo ñi mu xamoon ca dëkk ba, waaye ñéppa nga ni woon miix, ci seeni néeg. Kumba Amul Ndey daaldi ni :
- Kumba Amul Ndey, amul lu dul ñaari càmmeñ ya ca Gànnaar, ñu yoole ko gar ga, ndóoyoo,

ku may walloo ?»

Daaldi jooy ba laxasu ca garab ga ñu ko takkoon. Gar ga neeti :

- Uuuŋ ! Uuuŋ ! Kumba Amul Ndey, yaw lañu ma yoole».

Léegi nag, mu ngi ci biir dëkk bi, tànk bu mu siqi, suuf si yëngu ndax doole, kër yiy yëngu, nit ñay lox ca fa ñu tëdd. Melax gi ni ràyy, ni :

- Kumba Amul Ndey ! Waaw, looy def fii ?»

Mu ni ko,

- Man dañu ma yoole gar gi».

Melax ga ni ko :

- Waaw ! ku la wara wallu ?»

Kumba ni ko :

- Xanaa sama ñaari càmmeñ yu nekk ca Gànnaar, ñoom rekk laa am te yoole nañu ma gar gi, ba mu ngi may jëlsi».

Melax ga neeti ràyy, egg Gànnaar, gis ñaari càmmeñ ya, ni leen :

- Gaawleen, te sox seeni dibi, te jàppandu ci man, ndax seen jigéen ba su ngeen yéexee tuuti, gaynde ga dina ko lekk, ndax yoole nañu ko gaynde ga, mu ngi koy jëlsi tey ci guddi gii».

Kii, war ngelaw, ka ca des, war melax. Ñu ni ràyy ni cëpp ca pénc ma ak seeni dibi ya ñu sox, daaldi yéeg ca kaw garab ga, di xaar gaynde ga. Booba, Kumbaa ngay jooy. Kenn ci càmmeñ yi ni moroom mi :

- Fooy fital ?»

Mu ni ko :

- Dinaa sarale ñaari nopp yi».

Ka ca des ni ko :

- Man dinaa dog xol ba».



Ba nga xamee ni gaynde ga agsi na ba defe ni lekk Kumba rekka ci des, soxi dibi ya tàkkandoo, ku nekk ci ñaari càmmeñ ya def sab sox fa nga waxoon. gaynde gi ni sajaŋ ca pénc ma, dee.

Kumba tiit ba xëm, fa ñu ko yeew. Càmmeñ ya daaldi wàcc, fab ko, dem ak moom dénkaane ko fu soreek dëkk ba, dellusi, dagg wewu gaynde ga. Noona, ñu fanaan ca pénc ma. Guddi gi yépp, kenn yënguwul ca dëkk ba, ndax tiitaange. Ba asamaan setee, càmmeñi Kumba ya jóg, dem ni dañuy nuyuji seen baay. Naka ñu agsi ca kër ga, ne :

- Asalaamu aleykum !»

Ndaw sa yoolewoon Kumba Amul Ndey tàmbalee jooy, mook jëkkër ja. Càmmeñ ya ni leen:

- Waaw ! Lu xew ?»

Baay ba tontu leen, ni :

- Kumba Amul Ndey dafa dee, dee gu gaaw te bette».

Xale ya ni leen :

- Loolu kay matula jooy, wonleen nu bàmmeel bi rekk nu ñaanal ko».

Góor ga ànd ak ñoom, dem ca sëg ya. Booba fekkoon na xale ya yónneewoon ca Kumba, ni ko mu ñëw làqatu ci wetu armeel ya. Kumba ñëw, làqatu ci wetu armeel ya. Góor ga dugg ak ñoom ca biir sëg ya, di leen won bàmmeelu ku deewoon cay maamaati maam. Xale ya ni ko :

- Sunu rakk deewul !»

Noona, ñu génne Kumba fa mu làqatuwoon. Ca la góor ga ruse ba soppaliku ag siddéem. Gone ya dénkaanewaat Kumba ba noppi, dellu ca kër ga. Bi ñu agsee, ñu ni soxna sa :

- Gis nanu sunu bàmmeelub rakk. Danuy fanaan ba ëllëg, nuy sooga ñibbi, waaye danoo namm cere, bëggoon nga toggal nu ko».

Ca ngoon ga, soxna sa toggal leen cere. Ba ñu toogee bay lekk, kenn ca xale ya yoroon wewu gaynde ga tisóoli, fekk soxna saa nga féetewoon ca ndeyjooram, mu jël wewu gaynde ga boole ko ca tibbam ba jox ko. Ba ko soxna sa wonnee la tànkub gaynde ga galanu ca put ga. Muy yuqéel, di yuqéel, ba dee. Xale ya jël seen rakk Kumba, ànd ak moom, dellu Gànnaar. Foofa la léeb doxe tàbbi biir géej, bakken bu ko jëkka fóon, tàbbi biir àjjana.

## SAMA YAAY UMMI NJAAY MOO MA KO LÉEBAL

## ÑAARI NJUBLAŊ YA

Ñaari nita fi newoon nii, kenn kaa nga dëkkoon Kajoor, ka ca des Bawol. Kenn ku ci nekk ci ñoom nag, dafa xóotoon ub nopp, ba ñu génne ko am réewam. Benn bés, ñuy dox di dox ba daje. Ku nekk ci ñooma nga gàdduwoon ub saaku. Bawol-bawol ba ni Joor-joor ba :
- Jox ma sab saaku ma yokk ko ci sama bos».



Waa ja bañ, ni ko :
- Tee nga ma jox yaw sab saaku». Bawol-bawol ba bañ moom itam. Ñu nekk fa di xëccoo saaku ya ba mu yàgg, ñu taxaw. Kenn ka ni moroom ma :
- Man Bawol laa jóge, damaa xóotub nopp ba ñu génne ma sunub dëkk».

Ka ca des ni ko :
- Man itam déy, Kajoor ga ma jóge, xóot noppa tax ñu génne ma sunub dëkk. Yaw déy, yaakaar naa ni dinañu mëna nekk i xarit».
Ñaari gaa ña xaritoo, daaldi dox ba yàgg, ñu toog ci suufu genn garab di noppalu. Bawol-bawol ba ubbi ab saakoom, won ko Joor-joor ba, muy gif rekk, te fekk Joor-joor baa nga doon yaakaar ni gerte la ca defoon ba mu fees. Joor-joor ba ubbi ab saakoom, mu fees dell ak cox.
Ñu ànd ñoom ñaar, ree ba taxaajoo, gëna dëgëral seenub lëkkoo ci seen xarit gu yees googule. Ca ngoon ga, ñu ànd, dem ci dëkk bu fa jegewoon, di naxe di naxe ba mu guddi, ñu dellusi ca garab ga ñu doon noppaloo ca bëccëg ba. Bi ñu agsee, ñu fekk Naar yuy nelaw fa suuf garab ga, yësal seeni gëléem yu sëf saakuy dugub yu bari. Noona, ñaari njublaŋ ya yoloosu ndànk, di roñ saaku ya di làq ci benn teen bu màgget,





ba dugub ja ni pëŋŋ, ñu daw làquji. Bi Naar yi yeewoo la ñu gis ni sàccoon nañu seen dugub ja, ñu wëra-wër, wëra-wër ba sonn, gisuñu dara, ñu war seeni gëléem ak mer, dem seen u yoon. Ñaari gaa ya génn ca fa ñu làquwoon, ànd dem ca teen ba. Ku nekk naan sa moroom duggal ci teen bi.

Ñu nekk fa di werante ba yàgg, Joor-joor ba ni moom nangu naa dugg ci biir teen ba. Naka la dugg, Bawol-bawol ba di ko yoorub goj, mu cay takk saaku ya ñuy génne. Ñu di ko def, di ko def ba mu des benn saaku rekk, noona Joor-joor ba yulli saaku ba, ba mu set, mu dugg ca biir, daaldi ni Bawol-bawol bi,

- Benn saaku rekka ci des, xëcc ko mu génn». Bawol-bawol ba xëcc saaku ba, ba mu génn, mu wocc ko ca pindub teen ba daaldi daw. Mu nga naan ci am xelam :

- Su génnee teen bi, saaku boobu mooy nekk wàllam ci dugub ji».

Joor-joor ba di luux-luuxi ba génn saaku ba, xool fu nekk, gisul kenn, mu jàpp cim xelam ni warula sori ndax dugub ji bari na, te amul lu mu ko yóbboo. Xelam ni yarr ci pexe, mu dar noppam ya, daaldi ŋaax ni mbaam. Fa Bawol-bawol ba làqu doon xalaat na mu waroona def ba jële fa dugub ja, mu dégg ŋaax ga, mu ni tekk, déglu, ba yàgg, mu génn di seet, ni rekket ak joor-joor ba. Joor-joor ba ree ba tëdd fa suuf, ni ko :



- Saa waay, ñaari njublaŋ lanu, bu kenn jéema nax moroomam, nanu dem séddooji dugub ji».

Noona, ñu dem, séddooji dugub ji, waaye njublaŋ du mujj fu baax, ndax mujj nañu leena jàpp ñoom ñaar ñépp, àtte leen ci seeni jëf.

Foofa la léeb doxe tàbbi géej, bakken bu ko jëkka fóon, tàbbi àjjana.

**NJÓOGU MBUUB MOO MA KO LÉEBAL**

## JËKKËR JU AMUL AB LÉGÉT

Benn janqa fi newoon, rafeta-rafet ba ñu naan lii lu mu doon. Mu ni, ki mu bëgg mu takk ko warula yor légét ci fenn ci aw yaramam. Waxambaaney réew ma yépp dem seeti ko. Ku ñëw mu summilu la, ñu seet sa yaram wépp ndax yoroo ab légét, ak lu mu tuut-tuut. Waaye ñoom ñépp la janq ba delloo, ndax amu ca woon kenn ci ñoom ku yorulwoon ab légét.



Noona, jinne ja dégg ko fa, soppaliku xale bu góor bu tollu ci digg dooleem, ànd ak taar bu mucc ayib. Ba mu agsee, ñu def ko na ñu def moroomam ya. Ndaw sa summilu ko ba mu mel na ko ndeyam jurewoon. Ba ñu ko seetee, amulwoon benn légét ca yaramam wa. Janq ba ni baay ba waa jooja la bëggoon mu may ko, mu ànd ak moom sëyali ko. Baay ba may ko ko, waa ja ni ko dafa bëggoona yóbbu jabaram ca bés ba. Noona, baay ba ni janq ba:

- Demal ca wudd ba nga tànn fa fas wa fa gëna yooy, nga jël, ma may la. Janq ba am lu ko naqari lool ci fas woowu ko baay ba mayoon, ndax mu ngi yooyoona-yooy ba ñu mëna woññ faar ya. Noona, mu tàggu seen waa kër, war golñadd ug fasam ga, ànd ak jëkkër ja dem. Ba ñu àggee ca dëkkub jëkkër ja, céetal la neex lool. Bés bu nekk, waa ja dem ca àll ba rëbbi. Su àggaan ca biir àll ba, moom moomu nga xam ni jinne lawoon, da daan soppaliku gaynde, fàdd ci rab yi, soppalikuwaat nit, gàddu aw rabam dellu ca kër ga. Waaye mu toog ab diir boo xam ni saa su rëbbee sooy.



Ba benn bés, mu agsee ca kër ga na mu doon rëbbe, muy gaynde gu ni xusër, ni ndaw sa:

- Man duma nit, jinne laa, damaa toog fii, dégg ñuy wax ni am na janq bu ni góor gu amul légét rekk lay sëyal; ma soppaliku, ñëw seetsi la, man jinne ja. Leegi nag, rëbbi naa fan yii yépp



sooy, waaye su ëllëgee, su ma sooyee, dinaa la lekk».
Jinne ja ni walbit dugg àll ba rëbbi.
Ndaw sa dem seeti fas wa, wax ko wax ja, ba noppi ni ko :
- Loo ci xalaat ?»
Fas wa ni ko :
- Xam nga ni ngay def mooy: tiflil ca biir néeg ba, tiflil ca biir waañ wa, tiflil ca singuwaay ba, tiflil ca sàkket wa, tiflil ca mbedd ma».
Ndaw sa tifli fépp, ñëw ni ko :
- Tifli naa fépp».

Fas wa ni ko :
- Waral ci sama kaw».
Mu war ko rekk, fas wa ràddi, mu nga naan :
- Cëpp ! Cërërërërëer ! Cëpp ! Cërërërërëer !»
Jinne ja sooye ca rëbb ma, agsi ca kër ga, daaldi ni :
- Kumba !»
Lor wa ca néeg ba ni :
- Naam !»
Jinne ja ubbi néeg ba, gisul kenn. Mu neeti :
- Kumba !»
Lor wa ca waañ wa ni :
- Naam !»
Mu dem fa, gisul kenn. Mu neeti :
- Kumba !»
Lor wa ca singuwaay ba ni :
- Naam !»
Mu dem fa, gisul dara. Mu neeti :
- Kumba !»
Lor wa ca sàkket wa ni :
- Naam !»
Jinne ja dem fa, gisul kenn. Mu ni
- Kumba !»
Lor wa ca mbedd ma ni :
- Naam !»
Jinne ja dem, gisul kenn. Mu ni :
- Aa ! Man déy jaaxle naa».
Fekk booba, fas wa Kumba waroon



mu ngay daw naan :
- Cëpp ! Cërërërërëer ! Cëpp ! Cërërërërëer !»
Di daw, ba àgg àllub daayaan, mu ni ko :
- Man déy Kumba, damaa sonn, tee noo taxaw noppalu ?»
Kumba ni ko :
- Su nuy taxaw di noppalu, jinne ji dina nu dab».
Fas wa ni ko :
- Waaw ! Xanaa tifliwuloo fa ma la waxoon fépp ?»
Kumba ni ko :
- Axankay ! Tifli naa fépp fa nga ma waxoon !» .





Ñu taxaw, noppalu ba dalal, jógaat di dem rekk, séen jinne ja, mu doon gaynde di daw wutsi leen. Fas wa daaldi ni : Xërërërërëer !», saw, mu def genn dex ci seen diggante ak gaynde ga. Gaynde ga di ko féey, di ko féey lu mat ayubés. Naka la génn la leen toppaat, ba di leen bëgga jot, fas wa neefare, mu defal la koy tund yu rëya-rëy wu gaynde ga tàmbaliwoona yéeg. Booba ñoom ñuy daw, di daw ba egg kër baayub Kumba, fas wa ŋexal, baay ba ni :

- Kooku déy Kumbaa !»
Noona, mu génn, ni ko :
- Moo Kumba lu la indi ?»
Kumba ni ko :
- Man déy baay bañatuma boroom ub légét, ndekete ki nga ma mayoon jinne la. Gaynde la soppalikuwoon, bëgg maa lekk, waaye fas wii nga ma joxoon, moo ma teree dee. Léegi sii daal, koo ma may ma séy ak moom».
Foofa la léeb doxe tàbbi géej, bakken bu ko jëkka fóon, tàbbi àjjana.

**AJAA BIIGE MBUUB MOO MA KO LÉEBAL**

**Bindleen seen xalaat ci téere bii yónnee ko ci adarees bii:**

Kuréel giy yaatal mbindi làkki réew mi
S/C ACI
B.P. 5270
DAKAR-FANN



# Kàdduy bindkat bi



*Maa ngi sant* ***Siise Mbay*** *mi ma doon saraa mbindum wolof ci atum 1978, te fàttewuma* ***Mustafaa Ka*** *Ministër bi fëetewoo wàllu aadaak cosaan ak* ***Ammadu Jàllo*** *ca* ***Iniwersiteb NDakaaru****, ndax moo doon jubbanti mbind mi. Ba tey it, maa ngi gërëm ñépp ñi ma jàpple ci liggéey bii : Sama mag ju baax ja* ***Ngànga Wadd (Yàlla na ko Yàlla yërëm)****, sama yaay ju ñàkk kiñaan ji* ***Ajaa Biigé Mbuub****, sama ràkk* ***Du Fi Yendu ca Géejawaay****, sama mag* ***Móodu Jeŋ****.*
*Maa ngi sant cant gu amul àpp* ***Gari Angalbeer*** *mook* ***Liliyaan Beer, Alasaan Jaxate****, ak* ***Póol Kóli, Jattu Fay, Umar Jàllo*** *ak* ***Bereet Ariis*** *ñoom ñi doon dugal liggéey bii ci ordinaatëer bi : jaajëf.*

*Maa ngi sant sama jabar* ***Ndey Xadi BAAS*** *cant gu amul àpp.*

*Ndakaaru, 8/1992*
***Maam Daawur Wàdd***




**Goomu Winndiyaŋkooɓe Ɗemɗe Ngenndiije** kuréel la guy yaatal xam-xam ak jàng ci kàllaamay réew mi. Ci pulaar la dooreb liggéeyam, móol téere yu tàkku ci fànn yu deme ni aada, diine, càmm, cosaan ak yeneen.

Ci sunu jonni tey nag, téere yi ñu gëna ràññee ci fànnu saa mbind ak njàng ci kàllaamay réew mi, mooy yuy wone doxalinu liggéey. Lu am maanaa ngi noonu, lu wara jëm kanam.

Ci xeeti téere yii nu door, yitte yaa ngi tegu ci woney xam-xam, aada ak baaxi cosaanu wolof, ndax yokkutee ngi doore ci xam sa bopp ak sa cosaan.

Moo waral mbooloom ñuy jëfandikoo kàllaamag wolof sos **Kuréel giy Yaatal Mbindi Làkki Réew** mi ci ndimmalu **Goomu Winndiyaŋkooɓe Ɗemɗe Ngenndiije**. Téereb léeb bii, **Goomu** dina ko tekki nag ci pulaar.

Li nu ci jublu mooy, gëna dëgëral weccoo bi war ci diggante làkk yu wuute. Firndee ngi noonu ci ni, làkk yi soqeekoo Afrig ñoo bokk jëmu ca na ñuy yaatale njëfandikoom mbind ak jàng ba mu joti ñépp.

Doxalin woowu ndimmal la ci gëna xamante biy juddoo ci diggante baaxi làkk yi, rax ca dolli di sulli xarbaaxi làkk wu ne, booleek feeñal bu wér ni sunu làkk yii kat, sukkandikuwaay bu wóor la, ci jottali baax yi ëmbu ci aada ak cosaan.

| Kuréel Pulaar | Kuréel wolof |
| --- | --- |
| Yero Dooro Jàllo | Ammadu Jàllo |
| Abuubakri Dem | Maam Daawur Wàdd |
| Mammadu Njaay | Gary Engelberg |
| Sonja Fagerberg Jàllo | Lillian Baer |
| Fari Silaat Kah | Abdul Asiis Jaw |

Conception et réalisation : Mogens PAO de ACI